- 16 Februari 1939 - إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ. (القرآن) Taoen ka VIII No. 7

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebâkar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

# AL-MOE'MIN

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## KAMADJOEAN.

Samborong geus didawoehkeun koe Alloh s. w. dina Al-Qoeranoel Karim: „Lamoen aja kaboetoeh, aja kahajang, koedoe menta ka Aing, engke koe Aing dikaboel sapanedja maneh.“ Ieu firman boekti, karasa koe djoeroe-betek rawoeh para ahlina Al-Moe'min, jen pangharepanana anoe rada kerep oge dibeberna dina ieu soerat kabar, ajeuna pinanggih reudjeung koerniana Maha Kawasa. Boh ti pihak para ahlina, boh ti para rengrenganana teu aja lian noe djadi panjileukan, ngan hojong madjoe Al-Moe'minna, imma kandelna imma papaesna, anoe matak djadi panarik ka noe maraosna.

Kalajan pangersana Goesti Soebhanahoe wa Taala dina nomer kamari, nomer genep, boekti, didohirkeun koerniana, nja eta doemeuheusna Al-Moe'min ka sadaja para ahlina, reuntjeum koe papaes; tina tauhidna, kana paririmbonna, teroes kana pabrik Aboejana katoet gado² persna, dihias koe perhiasan.

Sanadjan eta perhiasan, oepama dibandingkeun djeung madjallah peuntas atawa madjallah anoe koeat pisan modalna, teu sakoemaha hartina, tapi moenggoeh pikeun Al-Moe'min anoe teu biasa make papaes, toeloej make, sanadjan saeutik, tapi tangtoe katingali gindingna djeung loetjoena.

Lahirna kamadjoean, tangtos dina madjallahna, tapi ari batinna mah ageman oerang sadajana, Islam sadjati, anoe pinanggih reudjeung kamadjoean teh. Madjengna Islam koe kaomna, koe noe ngagem eta agama. Lamoen anoe ngagemna geus pada soson² ngabdina ka Goestina rawoeh ka Rosoelna s. a. w. geus tangtoe tjahajana Islam, tambah hoeroeng, tambah mantjoer montjorong goemebjar ka sakoeliah doenja.

Ana srog teh diboektikeun dina toelisan anoe djadi pangoelikan panalekan para ahlina, ngebrak Al-Moe'min beuki tjaang, beuki tambah doeriatan pikeun para ahli anoe soehoed goemoestina.

Pangna Al-Moe'min nepi ka kieu salin roepana, teu aja lian anoe djadi lantaran lahir, ngan koe soson-sosonna para ahli bae.

Sala-saoerang ahli A. M. hidji nonoman anoe keur meudjeuhna kapelet koe ieu soerat kabar, parantos ngoesahakeun salirana, ngadamel gambar perhiasan anoe teras dikintoenkeun ka Hoofdredactie. Koe noe djadi kokolot pangasoeh ieu madjallah, eta hadiah ditampi koe asta kalih kalajan ngoetjap: „djazaka'llohoe chaeron katsiron“.

Geus aja, koe ajana, Ontwerp Cliche teh, toeloej bingoeng koe piwaragadeunana, lantaran ti kapoengkoer oge parantos diwaktjakeun jen nafakah f 0,80 sakoewartaal teh sabehditoeeun ti wadoerat atanapi koerat-karet. Tapi boeboehan tjengeng panteng tea, bet aja keneh koreh-koreheun ti antawis para ahli teh, anoe katjida toh-tohanana dina djihat djalan Alloh, nja boekti geuning ajeuna katingali, kapimilik koe sadajana.

Tina perkawis ieu, tangtos noe djadi Directie ieu serat kabar, moal datangka teu ngotjeak deui bae ka sadajana para ahli, oelah saoerang doeaan bae noe toh-tohan kitoe teh, namoeng hojong rata sadajana. Djalanna mah henteu kedah ngadamel begrooting anoe ngadadak sareng ngahagal, oepami kirang kabiroejoengan koe karidoanana mah, eta bae anoe parantos ngaraos wadjib ka sasalira-salirana tina perkawis ngafakahan, oelah doegi ka lali.

Perhiasan anoe parantos toemempel kana ieu madjallah, anoe djadi pamaksadan mah teu aja sanes, moeng soepados djadi s y m b o o l eusina.

Dina Cliche babaran Touhid, nganggo dilampoean koe lampoe listrik anoe kakoeatanana 200 lilin. Maksadna nja eta soepaja tjaang padang, pindah tina alam poëk kana alam negrak, djeung terang leres saha anoe koedoe disembah, saha noe koedoe dipikaadjrih reudjeung dipikaisin. Walhasil, koe pitoeloengna eta lampoe teh, pirakoe make nepi ka teu terang di djalan.

Cliche anoe kadoea, nja eta paririmbon. Koe sadajana oge tangtos kaoeninga, jen koe kabiasaan, anoe sok tjepel ibadahna teh, koedoe noe ahli ngaos, getol ngaos, katoeroeg-toeroeg aja joeswa. Anoe mawi s y m b o o l n a, hidji sepoeh anoe ampoeh, damelna siang wengi ngan ngaos, teu tebih tina kitab², teu aja pisan ka sisi ka gigirna; nasihatna perjogi diimankeun, tingkah lakoena, ibadahna, oetami ditoeroetan.

Cliche anoe katiloe, s y m b o o l n a Aboeja, disoesoeroep sareng dipapantes sareng batjokakna toelisanana. Oepami dipandekeun kana eta Cliche djiga moal tebih² teuing, atanapi soelaja² teuing.

Kaajaanana eta tekinan oepama dipajoeskeun tea mah, djiga pajoes pisan djeung obrolanana Aboeja. Pantes dj. djiga pisan paroman roeroentoek pamasiatan teh. Ajeunana geus mareko, ngoedag noe ngora geus teu kaberik, tjampoer djeung papadana dina elmoe agama, katinggaleun, toengtoengna naek ka loehoer, tjarita samabroek, poeloenganeun noe bakal ngalaman kolot. Dioekna eta tekinan, prakna dina dangdanan, peta-petana dina pipiloeeun, katjiri koe batoer djenoek bala rea, jen Aboeja teu atjan bisa ninggalkeun patoemananana.

Anoe panoetoep, nja eta Cliche gado² pers. Koe sadajana kaoeninga, jen toedjoeanana Al-Moe'min teh, ngaharep soepaja para ahlina, lain bae tambah tjepel ibadahna, tambah loba elmoe kaacheratanana, nanging oge kedah aroeninga kaanehan, kamodelan di sadoenja, malah mandar henteu kawengkoe koe paribasa „koeroeng batok“ atawa „seperti kotok didalam tempoeroeng“. Kitoe margina, noe mawi s y m b o o l n a gambar doenja, pajoes sareng wartos² anoe diebrehkeun koe Al-Moe'min ti sakoeliah doenja.

Moegi² ieu kamadjengan teh mangfaatna kanggo sadajana para ahli A. M. ti doenja toemeking acherat. Amin!

### Sewoe noehoen.

*Ka sadajana para ahli Al-Moe'min anoe parantos ngadangoe kana panoehoenna, sareng ngestokeun ka djoeroengan anoe djadi Directie, ngersakeun maparin benzin kanggo djalanna mesin Al-Moe'min, ngahatoerkeun sewoe noehoen anoe teu aja babandinganana.*

*Para ahli anoe sami teu atjan kagoengan kasempetan kanggo njoempononana eta panoehoen, oenggal menit diadjeng-adjeng anoe teu aja kendatna.*

*Para djoeragan anoe teu atjan ngersakeun mirosea kana eta panoehoen, dihatoeranan pidoe'a moega² Maha Agoeng maparin pitoedoeh kana djalan anoe tjaang, enggoning ngabdi ka Mantenna, amin.*

*Hormat pangabaktosna*
*Directie A. M.*

# Islam dan Hygiëne (kasehatan).

*Oleh: Dokter Aminoe'ddin.*

Samboengan A.M. No. 5.

— — — — — — — — —

4e. KENTJING.

Begitoepoen kentjing satoe barang jang nadjis, djoega ta' bersalahan dengan ilmoe kethabiban.

Kentjing itoe air dalam badan bertjampoer dengan kotoran[2] toeboeh jang tak bergoena, malah mendjadi penjakit boeat toeboeh kita, kalau tidak keloear; djoega kadang-kadang baccil toeroet keloear dari dalam toeboeh dengan kentjing ini seperti: Typhus baccil, koeman dari gonorrhoe (penjakit perempoean) dll.

Lebih-lebih penjakit gonorrhoe ini (kentjing nanah) amat berbahaja seperti diatas diterangkan dapat memboetakan mata.

Toeroenan djoega bisa roesak karena gonorrhoe ini, lihatlah beberapa baji-baji jang boeta, karena si iboe dan si bapa kena gonorrhoe ini kebanjakan si bapalah jang memindahkan penjakit kepada istri-nja; alangkah tragischnja, sedih kedjadian jang seperti ini pada malam jang pertama, permoelaan pertemoean dari si gadis jang bersih toeboeh dan bathinnja itoe, telah dihinggapi oleh penjakit kotor jang diterimanja dari lakinja sebagai h u w e l ij k s g e s c h e n k (tanda mata perkawinan) karena soeaminja waktoe boedjangnja ta' meindahkan perintah, larangan Allah: ZINA.

Dari itoe kewadjiban kita sekalian memberi katerangan kepada anak-anak kita kalau soedah datang sa'atnja, kepada pemoeda-pemoeda dan jang lainnja bahaja dari z i n a itoe (batja penjoeloeh perempoean); tetapi disamping ini m o e s t i t e r o e t a m a d i p e n t i n g k a n, d i b e r i t a h o e k a n, bahasa z i n a i t o e dilarang keras, dengan antjaman jang heibat dari Allah s.w.t.

I n i l a h o b a t j a n g p a l i n g m o e d j a r a b !!

Karena kalau ini ta' ada didada kita, teroetama pemoeda-pemoeda kita, tentoe si Iblis teroes mengintai dengan bisikannja: „Mengapa takoet, ajo ditoko-toko dan roemah obat ada mermatjam-matjam obat boeat mentjegah penjakit kotor itoe!!"

Inilah serba sedikit dari hoekoem-hoekoem dan larangan didalam Sjara' jang amat tjotjok sekali dan moesti tjotjok dengan ilmoe kethabiban; moedah-moedahan ada djoegalah faedahnja boeat para pembatja!!

Amin, Ja Rabal'alamin!!

# PATAROSAN.

Disoehoenkeun rido ti sadaja djoeragan Rengrengan A. M. soepaos ngawaler kana ieu Patarosan di handap, sareng nas-nasna.

1) Njoehoenkeun diterangkeun hoekoemna ngala laoek dina sitoe ngangge artos, mashoerna disebat Lotre atanapi Najoeb, naha kenging?

2) Ngoeping ti hidji 'Alim kenging (halal) oepami lebet kana njewa balong (sitoe) sakalian njoehoenkeun diterangkeun ta'ripna Njewa.

3) Njoehoenkeun diterangkeun hadis anoe aja dina kitab ارشاد العباد katja 67.

قال رسول الله صلى الله عليه وسلم اذا اقرض احدكم اخاه قرضا فاهدى اليه طبقا فلا يقبل او حمله على دابته فلا يركبها الا ان يكون جرى بينه وبينه قبل ذلك

4) Djalmi 10 atanapi langkoeng ngadamel kempelan Qoelhoe oepamina dina saminggoe 700 sewang, nganggo ditjatetkeun koe hidji djoeroetoelisna, engke oepami aja anoe maot ti eta noe sapoeloeh tea teras dihadiahkeun saatakoheun tina djoemlah Qoelhoe, naha djanten kasaean? Oepami teu dikitoekeun mah tara-tara atjan matja Qoelhoe.

Sateu-atjanna nampi waleran, Moerid A. M. timpah noehoen.

W a s s a l a m

A. S. M.

Lg. no. 2321.

## WALONAN.

1) Dawoehan Alloh s. w. t. dina Al-Qoerän:

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ قُلْ فِيهِمَا إِثْمٌ كَبِيرٌ وَمَنَافِعُ لِلنَّاسِ

Hartina ±:

„Moehammad, geuning naranjakeun ka maneh tina perkara arak djeung maisir (adoe-adoean, lotre enz.) Pek tjaritakeun: Di dinja teh dosa gede, tapi mangfaatna aja oge ka manoesa teh".

Nilik ajat eta, noeroetkeun katerangan Oelama, nja kitoe bangsa lotre-lotre teh dosa gede, nja eta haram tea, lamoen akadna djeung petana tina lotre mah, da eta teh teu lian ti warna adoeadoean (قمار).

Tapi lamoen akadna njewakeun heurap mah atawa oeseup atawa parahoe meunang, teu naon-naon.

Ari laoek di sitoe dikoebrakeun, sidekah ka saha anoe soeka ngala koe parabot sewaan tadi tea.

Tah, eta mah halal teu kieu-kieu; tapi kade make nipoe, oelah ngidinan njatjapeanan.

M. a.

2) Lamoen akad njewakeun sitoe, halal keneh bae, tapi koedoe pikeun melak laoek, pikeun mandi, pikeun lalajaran; teu kenging pikeun alaeun laoekna.

Bangsana, njewakeun tanah. Kenging pikeun pepelakan, pikeun diadegan imah, pikeun papanahan, teu kenging pikeun ditoearan kaina keur soeloeh atawa pikeun diala boeahna koe noe njewa saperti noe kaoengel dina ١ فتح الوهاب katja 248.

وَلَا بِسْتَانٍ لِثَمَرَةٍ

„Teu meunang njewa kebon pikeun ngarah boeboeahanana," sabab ngaran njewakeun (اجارة) moenggoeh sjara' teh,

تَمْلِيكُ مَنْفَعَةٍ بِعِوَضٍ بِشُرُوطِهَا

„Ngaran njewakeun teh ngamilikkeun mangpa'atna (lain ngaroeksak djinisna) make bajaran kalawan sjarat-sjaratna".

Djadi ngala laoek, noear kai atawa ngala boeah mah, koedoe aja akad deui: pek ala laoekna, kop mere; pek ala boeahna enz: da ari mere atawa ngidinan teh matak ngahalalkeun anoe tadina teu halal.

Bab njewa anoe paos, ka pajoen baris dibabar dina A. M.

M. a.

3) Dawoehan Kg. Nabi s. a. w.

إِذَا أَقْرَضَ أَحَدُكُمْ أَخَاهُ قَرْضًا فَأَهْدَى إِلَيْهِ طَبَقًا فَلَا يَقْبَلْ أَوْ حَمَلَهُ عَلَى دَابَّتِهِ فَلَا يَرْكَبْهَا إِلَّا أَنْ يَكُونَ جَرَى بَيْنَهُ وَبَيْنَهُ قَبْلَ ذَلِكَ

رواه ابن ماجه وبيهق ارشاد العباد ص ٧٤

Hartina ±:

„Lamoen oerang boga pihoetangkeun di hidji djelema, pek eta djelema teh barang-bere ka oerang, eta entong ditampa; atawa nitah noempakan koedana, entong daek, ari tara-tara ti sasari mah sok kitoe".

Hadis eta njotjogan kana hadis ربا anoe oengelna kieu.

كُلُّ قَرْضٍ جَرَّ نَفْعًا فَهُوَ رِبًا

Hartina:

„Sakabeh ngahoetangkeun anoe narik mangpa'at eta riba hoekoemna haram".

Bab riba diterangkeun koe Oelama foekoha, anoe haram teh nja eta anoe make akad, make perdjangdjian, jen baris menta paleuwihna saanoe.

Ari samata-mata panarima anoe ngindjeum mah, waktoe majar make emboh naon-naon, anoe bidjil tina panarima tea, doemeh ditoeloeng waktoe kasoesahan, eta henteu haram.

Malah soenat anoe geus ditoeloeng teh nembongkeun panarima ka noe geus noeloeng, koe peta atawa roepa naon bae.

Dawoehan Kg. Nabi:

إِنَّ خِيَارَكُمْ أَحْسَنُكُمْ قَضَاءً

Hartina:

„Panghadena djelema teh, anoe pangaloesna dina babajaran".

Eta pangaloesna dihartian: tigin dina waktoena; moen ngandjoek anoe goreng, ari majar mah koe noe aloes, atawa mere panarima tea.

Anoe babadamian njimpen doeit babarengan, dimana perloe make, waktoe moelangkeunana rek dileuwihan, pikeun anoe ngoeroes djsl, eta teu asoep kana riba anoe kaoengel dina hadis tadi.

M. a.

4) Kempelan ngaos Qoelhoe, eta sae.

Saoerang 700 sewang dina saminggoe atoeh kantenan sae.

Diseratkeun koe djoeroetoelis, eta mah teu kedah, tjekap koe Malaikat Kiroman-Katibin bae.

Bisi oedjoeb, oemakoe asa aing boga gandjaran gede. Apan oedjoeb teh matak ngahapoes kana gandjaran 'amal.

Hadiah ka majit saatakoh doea atakoh, tangtos teu aja halanganana ari tina amal oerang mah, da gandjaran mah minangka tjahaja lampoe; lamoen oerang boga lampoe petromax 500 lilin dihadiahkeun sina miloe dipake koe 100 djelema, oerang oge teu beakeun.

Anoe njieun atoeran, soepaja djelema-djelema daraek matja Qoelhoe katjida saena, Komo lamoen diterangkeun hartina, tafsierna mah, soepaja oelah aja noe sok ngabasaanan monjet ngagoegoeloeng kalapa tea.

Qoelhoe teh, soerat ichlas, pangadjaran tauhied anoe ringkes kabina-bina, anoe beunang diseboet bibit tauhied anoe pangmoendel - moendelna, moen dipelak dina taneuh anoe gemoek, reudjeung paliharaan anoe hade.

Wassalam,

M. a.

## Tarich Al-Qoerän Al-Karim

koe: Berkobar.

Samboengan A. M. No. 5.

— — — — — — — — —

„Saja amat hawatir memikirkan hal ini. Kalau-kalau pada tiap-tiap peperangan nanti banjak djoega orang-orang jang hafadz Qoerän terboenoeh. Tentoe achirnja kita kehilangan mereka. Dari itoe alangkah baiknja djika dari sekarang Qoerän itoe disoesoen mendjadi satoe Noeschah (boekoe)."

Aboe Bakar mendjawab: „Ja Oemar! Perkataan engkau itoe benar. Tetapi bagaimana saja akan memperboeat perboeatan ini, pada hal semasa Rasoeloellah tiada terdjadi sebagaimana jang engkau oesoelkan itoe. Saja amat takoet memperboeat perboeatan jang tiada diperboeat oleh Rasoeloellah."

Lama djoega kedoea sahabat itoe (Oemar dan Aboe Bakar) bertoekar fikiran tentang menjoesoen dan menghimpoenkan Qoerän itoe. Pertoekaran fikiran kedoea sahabat itoe beroepa moesjawarah, jang mana hal ini ja'lah dasarnja Islam. Achirnja dipanggilnjalah oleh Aboe Bakar ialah Zaid ibn Tsabit, jang terkenal medjadi djoeroe soerat wahjoe dan salah seorang dari sahabat jang mengikoet Nabi s.a.w. kemana pergi.

Setelah tiba Zaid itoe, maka diterangkannja hal pertoekaran fikiran dan maksoed diatas itoe dengan djelas. „Maka dari itoe," kata Aboe Bakar „engkau Zaid, karena mendjadi djoeroe soerat wahjoe semasa Rasoeloellah, bagaimanakah boeah fikiran Oemar itoe? Sekiranja baik dilangsoengkan, maka akan akoe panggil segala orang² jang hafadz Qoerän, dan akoe perentahkan agar disoesoen dan dihimpoenkan ajat-ajat itoe."

Berachir dan kesoedahan permoesjawaratan orang tiga sahabat ini dengan mengambil kepoetoesan soepaja ajat-ajat itoe dikoempoel, sebagaimana boeah fikiran dan oesoelnja Oemar. Banjaklah diantara sahabat jang memeriksa tempat² mereka menoeliskan ajat-ajat semasa Rasoeloellah dahoeloe dan mereka serahkan kepada Zaid, karena ialah jang diserahi Chalifah Aboe Bakar menoeliskan dan menjoesoen mendjadi satoe noeschah. Setelah selesai dikoempoelkannja segala ajat-ajat Qoerän, laloe diserahkannja kepada Aboe Bakar.

Koempoelan itoe adalah pada Aboe Bakar, jang mana ia menoenggoe sa'at, agar diperbanjak dan disiarkan kemanamana pendjoeroe. Tetapi sajang sebeloem maksoed Aboe Bakar itoe kedjalanan, maka iapoen berpoelang kerahmatoellah, jaitoe pada tahoen 13 Hidjrijah. Soedah tentoe noeschah jang ada padanja itoe terserah pada Oemar ibn Chattab, jang mendjadi Chalifah ke II menggantikan Aboe Bakar.

Poen pada zaman Chalifah Oemar Qoeränpoen beloem dapat dikoempoel dengan sebanjak - banjaknja noeschah. Dimasa chalifah jang ke III jaitoe ketika S. Oesman ibn 'Affan mendoedoeki koersi chalifah (antara tahoen 23 dan 35 H.) negeri-negeri Islam soedah semangkin loeas, orang jang hafadz Qoerän tiada sedikit poela banjaknja, disana sini dinegeri jang besar-besar mereka sama mengadjarkan Qoerän kepada oemoemnja Oemmat Islam.

Pendoedoek Damsjik dan Himash datang beladjar kepada Miqdad ibn Aswad, pendoedoek Koefah kepada Ibnoe Mas'oed, pendoedoek Basrah kepada Abi Moesa Al-Asj'ari dan kebanjakan pendoedoek Sjam membatja menoeroet batjaan Oebai ibn Ka'b. Dalam hal demikian maka adalah terdjadi diantara mereka sedikit bermatjam-matjam tentang membatjakan beberapa boenji hoeroef Qoerän disebabkan perlainan gaja loeghot (bahasa) masing-masing, dan disebabkan perlainan qiraat (tjara batjaan) jang memang dibenarkan oleh Nabi sendiri. Soepaja mendjadikan djelas kita seboetkan oempamanja sadja antara qiraat Hafash dan Kisaï, seperti kata „Q i e l a dan W a d h - d h o e h a a", ada djoega dibatjakan „Q w i e l a dan W a d h - d h o e h e" dan banjak-banjak lagi.

Kedjadian ini menarik poela pada perkara jang lain, menjebabkan setengah orang mengatakan „batjaannjalah jang terlebih baik dari batjaan lainnja." Antara seorang dengan seorang, antara moerid dengan moerid perselisihan ini soedah moelai mendjadi-djadi. Sebahagian orang Islam sama mengadoekan perkaranja kepada Sd. Oesman sambil menerangkan apa jang soedah dilihat dan didengarnja itoe, dan mendapat djawaban: „Dapatilah oemmat ini (oemmat Islam) sebeloem mereka (pada zaman Nabi) berselisih sebagai perselisihan Jahoedi dan Nashrany?"

Karena S. Oesman memandang kedjadian ini satoe perkara jang sangat penting dan boleh poela nanti mendjadi pokok terdjadinja perkara jang sangat berbahaja djika tidak dengan segera diobatinja. Kemoedian disoeroehnjalah orang memindjam mashaf (jang diboeat semasa Aboe Bakar) pada Sajjidah Hafsah dan memerintahkan kepada Zaid ibn Tsabit, 'Abdoellah ibn Zoebair, Sa'id ibn Al-'Ash dan Abdoerahman ibn Haris soepaja menjalin mashaf itoe. Menoeroet jang soedah masjhoer djoemlah mashaf jang disalin mereka ada 7 boeah.

## Oeroesan Kadoenjaan

### KOEMAHA DIANGGAPNA KOE AGAMA ISLAM.

Samboengan A. M. No. 6.

— — — — — — — — —

Oeroesan kasehatan koe agama Islam pohara dipentingkeunana, malah beberesih anoe djadi saratna kasehatan didjadikeun satengah tina iman

(النَّظَافَةُ مِنَ الْإِيمَانِ).

Ibadah oge sok aja kalonggaranana oepami aja ganggoeanana kana kasehatan. Tjontona: (1) anoe gering wenang ninggal poeasa wadjib, oepama kira² ngamadorotkeun kana kasehatanana, asal dikodoan dimana tjageur; (2) awewe anoe keur njoesoean atawa keur kakandoengan wenang ninggal poeasa wadjibna oepama melang ka boedak anoe keur disoesoean atawa ka orok anoe di djero beuteung, asal dikodoan sarta dipidjahan s. d. t.

Moeslim diparentah koe agamana koedoe bisa rikrik gemi, oelah ngawoer² banda teu poegoeh, bilih ngalemahkeun kana ekonomi oemat Islam. Dawoehan Alloh Ta'ala:

ولا تجعل يدك مغلولة إلى عنقك ولا تبسطها

كل البسط فتقعد ملوما محسورا

„Poma oelah mageuhkeun leungeun kana poendoek (oelah koret) djeung oelah dibeberkeun teuing (oelah awoentah) bisi disalahkeun djeung bisi handeueul".

Nja kitoe deui kana pangaweroeh, Islam kalintang mentingkeunana, nadjan djaoeh koedoe didjoegdjoeg, anggang koedoe diteang. Geuning lahiran Kdj. Nabi s. a. w.:

أطلبوا العلم ولو بالصين

„Siar pangaweroeh, nadjan di nagri Tjina".

Sanes pangaweroeh anoe berhoeboeng sareng agama Islam bae, da di nagri Tjina mah (djaman harita) moal aja, ieu mah sakoer pangaweroeh anoe nambihan kamadjengan. Malah nadjan ti kapir ari aja mah pangaweroehna tjokot bae, sakoemaha saoer Sajjidina Ali:

ألحكمة ضالة المؤمن، فخذ الحكمة ولو من

أهل النفاق

„Hikmat teh teanganeun Moe'min. Djadi koedoe ditjokot hikmat teh nadjan ti djalma anoe moenapek".

Alhasil oepami sadajana dtetek piwoelang Alloh, piwoeroek Rosoel sareng piwedjangna para Oelama anoe noengtoen kana kabagdjaan doenja acherat tangtos djanten kitab anoe pohara kandelna.

Doepi anoe dimaksad koe njerat ieu karangan teu aja sanes lintang ti nembongkeun jen Islam teh sama-sakali beresih tina toedingan anoe kasebat di loehoer, malah sawangsoelna pangna oemat Islam moendoer teh bongan henteu ngadjalankeun saleresna kana paladjaran Islam, bongan kasengsrem koe kadoenjaan anoe ditjela koe Islam, kadoenjaan anoe sama-sakali teu aja kamaslahatanana, da ari kadoenjaan anoe maslahat mah dikedahkeun koe Islam, malah diasoepkeun kana oeroesan acherat, oeroesan to'at ka Alloh Ta'ala.

ربنا آتنا فى الدنيا حسنة وفى الآخرة حسنة

وقنا عذاب النار

„Goesti, moegi abdi sadaja dipaparin kasaean di doenja rawoeh acherat, sareng moegi diraksa tina siksa naraka".

TAMMAT.

A. b. N.

## BABARAN HADITS.

PABID'AHAN (البدعة).

عن أم المؤمنين عائشة رضي الله عنها قالت

قال رسول الله صلى الله عليه وسلم :

من أحدث فى أمرنا هذا ما ليس منه

فهو رد (رواه البخارى ومسلم)

Iboe sakabeh Moeminin, Siti Aisjah, r. a.: njaoerkeun kieu: Saoer Rosoel s. a. w.: „Saha[2] noe ngoearkeun dina agama oerang sarerea ieu (Islam), hidji perkara noe lain tina Islam, eta perkara teu ditarima".

Ieu hadits tina sala-sawios patokan agama Islam, anoe ngadjaga pabid'ahan sareng tahajoel[2] ( البدعة الضلالة ), ngamaksoed.

Samangsa-mangsa perkara noe euweuh tjoektjroekanana ti hoeloe-wotanna agama Islam (Qoer'an at. Hadits idjma at. Qias) eta samata-mata sasar, mengpar teu ditarima koe Goesti Alloh.

Ari noe disebat pabid'ahan[2] (البدع) teh aja doea roepi: I Bid'ah hasanah, II bid'ah dolalah.

Ari bid'ah hasanah (noe sae) eta kaetang tina Islam (منه). Ari noe kadoea, nja eta pabid'ahan noe matak sasar. Saoer al-allam Ibnoe Abdis-Salam ( ابن عبد السلام ) „Ari bid'ah teh nja eta pagawean noe teu kalampahan di zaman Rosoeloelloh, aja lima hoekoemna: I Bid'ah wadjib kajaning diadjar Nahoe djeung diadjar sabangsana elmoe alat anoe patali djeung maham agama. II Bid'ah haram nja eta saperti: ngamadhab qodarijjah, djabarijjah djeung moedjassimah. III Bid'ah mandoebah (sae) saperti: ngadegkeun sakola, pasantren, djambatan djeung sabangsana, sakoer kahadean noe teu aja dina zaman Nabi. IV Bid'ah makroeh saperti: mapaesan masdjid koe roepi papaes. V Bid'ah moebah (wenang) kajaning: sasalaman (tangkep tangan), ba'da salat soeboeh djeung ba'da asar, njieun kalaloeasaan dina barangdahar-leueut sareng anggoan".

Djadi henteu sadaja bid'ah eta ditjempad koe sjara, moeng tina hal bid'ah dolalah bae noe teu ditampi teh, noe dihoekoeman haram tea.

Saoer Kdj. Nabi s. a. w.:

من أحدث حدثا أو اوى محدثا فعليه

لعنة الله (الحديث)

„Saha-saha noe ngadatangkeun hidji pabid'ahan atawa ngampihkeun toekang bid'ah eta dila'nat koe Alloh s. w. t."

Sakitoe ringkesna maksad hadits noe di loehoer.

والله أعلم

D. Dj.



## KOROPAK.

Djrg. Agoes Prawiradidjaja Lgno. 1633.
Kintoenan f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. R. Natawigena Lgno. 1127.
Kintoenan f 2,40 kanggo kw. I, II, III th. 39.

Djrg. M. Isak Lgno. 1805.
Kintoenan f 0,80 kanggo kw. IV th. 39.

Djr. O. Djatmasondjaja Lgno. 1875.
Kintoenan f 1,50 kanggo kw. III, IV th. 38

Djrg. Wiriadisastra Lgno. 343.
Kintoenan f 2,25 kanggo kw. II, III, IV th. 38.

Djrg. Djamhari Lgno. 1753.
Kintoenan f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. R. Tjakraprawira Lgno. 1893.
Kintoenan f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. Sambasi Lgno. 1928.
Kintoenan f 1,55 kanggo kw. IV th. 38 & kw. I th. 39.

Djrg. Wigenasastra Lgno. 1940.
Kintoenan f 1,80 kanggo kw. I, II th. 39 & f 0,20.

Djrg. A. Sastramihardja Lgno. 2315
Kintoenan f 1,60 kanggo kw. I, II th. 39.

Djrg. Moh. Hs. Joesoef Lgno. 2582.
Kintoenan f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. Soegino Lgno 2468.
Kintoenan f 1.— kanggo kw. I th 39, noe f 0,20 kanggo masdjid Mande.

Djrg. Mh. Affandi Lgno. 1010.
Kintoenan f 1,60 kanggo kw. I, II th. 39.




Samboengan A. M. no. 6.

Nadruk verboden.

— — — — — — — — —

Hasan: „Njoehoenkeun kateranganana."

Djrg. Goeroe: „Katerangan anoe sampoerna mah taja lian ti koedoe diboektikeun koe sorangan, batja Qoerän ti awal nepi ka ahirna; hadis-hadis sing imeut, sing nepi ka kaharti, tangtoe Oedjang meunang kajakinan sakoemaha anoe ditjaritakeun bieu koe ama."

Hasan: „Samemeh ngartos kana basa Qoerän sareng hadis, abdi njoehoenkeun katerangan ti ama bae, sanaos ringkes oge."

Djrg. Goeroe: „Katerangan tina hal naonana?"

Hasan: „Katerangan jen Islam teh djalan kasalametan sareng kabagdjaan."

Djrg. Goeroe: „Di mana ajana kabagdjaan? Saha di doenja anoe geus meunang kabagdjaan?

Di mana ajeuna eta radja-radja anoe kawentar dina babad, praboe-praboe anoe kamashoer ka awoen-awoen, toekang ngabedah nagara, ngadolim ka noe laleutik, nganiaja ka rahajat, njeuseup getih pakir miskin, soekan-soekan lalajaran di laoetan tjipanon batoer?

Ka mana losna anoe baleunghar djaman baheula, anoe hartana tanpa wilangan, rea ketan rea keton, goedang dj. gedong parentoel, toengtoengna napsoe diaboer, oedjoeb, ria djeung takaboer?

Mana Fir'aon? mana Kisro? mana Keiser? mana Soeltan? mana Karoen? mana goedang emas perakna?

Lir anoe keur tibra hees, ngimpin pinanggih djeung ni'mat, datang anoe ngagoegoebrag, goebag-gabig ngahoedangkeun, tah kitoe datangna adjal, ka noe keur „ngimpi" di doenja, geus moal bisa soemingkir.

Saha anoe geus meunang kabagdjaan di ieu doenja anoe ditoengtoengan koe roeksak?

Koemaha kira-kirana kabagdjaan teh bisa rapih reureudjeungan djeung adjal? Hidji djalma bojongan anoe geus ditibanan hoekoem pati, naha bisa njeboetkeun bagdja?

Eta bojongan nja oerang pisan boektina.

Iraha eta hoekoem pati didjalankeunana ka oerang? Ieu oge moen dipikir mah katjida matak soemeredetna? da moen geus kanjahoan mah iraha-irahana mah nja meureun aja kasempetan pikeun taki-taki. Katoeroeg-toeroeg teu bisa nangtoekeun jen paeh teh panoengtoengan kanjeri djeung kasangsaraan, da geus poegoeh ari hiroep ajeuna mah lir waloengan anoe salilana ngan kiroeh djeung kotor.

Samboengeun.




Samboengan A. M. No. 6.

— — — — — — — — —

DOE'A BADA NETEPAN.

Samemeh ngangkatkeun tangan, kedah ngaos heula solawat anoe oengelna:

اللهم صل وسلم على سيدنا محمد سيد الانبياء
والمرسلين ورضي الله تبارك وتعالى عن
ساداتنا أصحاب رسول الله أجمعين . آمين

„He Alloh! Moegi Goesti ngawoewoehan rohmat rawoeh kasalametan ka djoengdjoenan abdi sadajana; djoengdjoenan sadaja para anbia sareng para roesoel. Sareng moegi masihan karidoan Alloh Tabaroka wata'ala ka para panoetan abdi sadajana nja eta para sohabatna Rosoeloelloh sadaja. Amin."

بسم الله الرحمن الرحيم . ألحمد لله حمدا يوافى
نعمه ويكافى مزيده يا ربنا لك الحمد كما
ينبغى لجلال وجهك وعظيم سلطانك

„Ari sakabeh poedji eta kagoengan Alloh. He Pangeran abdi sadaja! kanggo Goesti pisan sakabeh poedji teh, sakoemaha pantesna kana kaoenggoelan dzat Goesti, rawoeh kaagoengan karadjaan Goesti."

اللهم صل على سيدنا محمد صلاة تنجينا من
جميع الاهوال والآفات وتقضى بها جميع
الحاجات وتطهرنا بها من جميع السيئات
وترفعنا بها عندك أعلى الدرجات وتبلغنا بها
اقصى الغايات من جميع الخيرات فى الحياة
وبعد الممات

„He Alloh! Moegi Goesti ngawoewoehan rohmat ka Panoetan abdi sadaja, nja eta K. Nabi Moehamad, kalawan rohmat anoe njalametkeun ka abdi sadajana tina sadajana pantjabaja rawoeh roepi-roepi moesibat. Sareng moegi Goesti ngahasilkeun (ngalaksanakeun) ka djisim abdi sadajana kalajan eta rohmat kana sadajana pangaboetoeh. Sareng moegi Goesti ngabersihkeun ka abdi sadajana kalajan eta rohmat tina warnaning kaawonan. Sareng moegi nganggkatkeun Goesti ka djisim abdi sadaja kalajan eta rohmat moenggoeh Goesti kana pangloehoer-loehoerna daradjat. Sareng moegi Goesti ngadoengkapkeun ka djisim abdi sadajana kalajan eta rohmat kana pangtebih-tebihna panoengtoengan tina sadajana kasaean, boh dina nalika keur hiroep, boh dina sabada maot."

اللهم افتح علينا فتوح العارفين وفقهنا فى
الدين وعلمنا التأويل واهدنا إلى سواء السبيل
اللهم إنا نسألك العفو والعافية فى الدين
والدنيا والآخرة لنا ولوالدينا ولاشياخنا
ولمن سبقنا بالايمان ولجميع المسلمين
والمسلمات والمؤمنين والمؤمنات الاحياء
منهم والاموات

„He Alloh! Moegi Goesti masihan terboeka ka djisim abdi sadajana sakoemaha terboekana aripin (para wali). Sareng moegi Goesti masihan ngartos ka djisim abdi sadaja kana agama. Sareng moegi Goesti ngawoeroekan ka djisim abdi sadajana kana tawil (njoerahan kalimah anoe samar). Sareng moegi Goesti noedoehkeun ka djisim abdi sadajana kana djalan anoe leres.

He Alloh! Sajaktosna djisim abdi sadaja njoehoenkeun ti Goesti pangampoera rawoeh kasehatan (tjageur) dina agama sareng di doenja, rawoeh di acherat, kanggo djisim abdi sadajana, sareng kanggo para sepoeh, sareng para goeroe abdi sadajana; nja kitoe deui soegri anoe miheulaan moat ka abdi sadajana kalajan njandak iman, ka para Moeslimin wal Moeslimat, boh noe hariroep keneh atanapi noe parantos teu aja dikieuna, moegi oelah aja anoe kalangkoeng."

Samboengeun.

M. S. Alqoerowi.




Ana dipikir-pikir djeung dirasa-rasa, sanadjan Aboeja sakieu poelasna, nja mindeng oge njoekoerkeun djeung ngarasa ni'mat pasihan Maha Soetji. Saperti tjontona bae, eta . . . . geura, ari Aboeja bada mandi pasosore, sarta kabeneran boga milik make saboen beko, asa kabina-bina ngarasa bersihna teh. Geus kitoe, toeloej ngaasar, karasana teh loear biasa ni'matna, djeung laloeginana. Komo lamoen toeloej ngeunteung, njisiran sirah boetak, rap dikostim madras anoe ditakwakeun kabiasaan Aboeja tea, ana djol teh si nini, nini maraneh, bet ngadjak seuri; wah baroedak, enggeus tamat eta mah, soekana, nimatna, bari njoekoerkeunana ka Goesti, Aboeja dipaparin betah kitoe. Mani asa, mani djiga, rasa kapandjingan sari koe mentas mandi. Laaah . . . . . . . . teges betah Aboeja mah di fabriek teh, noe matak sok langka oedar ider oge.

Tahhh ajeuna, sanggeus Aboeja nempel dina kertas hajang dibantoean kakawen koe sarerea. Tjingngng koemaha kira-kirana Aboeja teh, naha teu matak ngerakeun ka anak intjoe? Geura lelek-lelek koe sarerea eta tekinan Aboeja teh. Tjoba-tjoba geura, aja daweung kitoe; teges daweung dajeuh, lain?! Loedeung teu aja kakeueung, di noe poëk hajoe, dina tjaang diajonan. Legeg djeung dangdanan teh, djiga pisan S e n t j a k i e u k e u r p o e a s a. Sila rekep, tasma pageuh, sanadjan rada dikeroeng-keroeng. Potongan badjoe merekis tjara oepsir keur pelesir. Pramedanina teges matoeh boeatan al-gibas tea. Dompet paneker, sadia bari njanghareupan lokomotip A. M.

Pek sing arawas, djeueung bendona; geuning sakitoe medengkrengna, meakkeun batoer.

Pendek kata, lamoen eta gambar Aboeja dilaladjoan sapintas laloe, sageuj make aja noe njangka toekang njepen, atawa toekang tjepel dina pangsoedjoedan, neroeskeun tina asar kana maghrib; tina maghrib kana isa, tapi tangtoe koe noe teu apal ka Aboeja mah, madjar toekang ngaboer napsoe, ngoembar amarah, noe matak sanadjan geus aja dina toenggang goenoeng, angen-angenna mah petjat sawed keneh bae.

Hal ieu, koe Aboeja oge moal dipoengkir k e r a s, diakoe bae sawarehwareheun, tapi mangkade, oelah poho kana kadjempolan Aboeja. Bisi koerang terang „Kieu" . . . . . (bari ngatjoengkeun indoeng leungeun) tah Aboeja teh, dina djihat napsoe anoe ngaberoeng mah; ditjema bae koe Aboeja mah. Tjara eta dina neangan pibatoereun si nini di pabrik bisi keueungeun, estoening dibelenggoe si napsoe teh, ditjangtjang kana tangkal nangka.

Pang Aboeja njema eta napsoe, lain Aboeja sieun koe Djrg. Mr. Maria Ulpa, anoe lezing dina Congres Istri Indonesia di Bandoeng tea, atawa risi diprotest koe Istri-Sedar, atawa koe noe lian-lianna, da dibatoeran koe doeaan, koe tiloean, nepi ka koe opatan oge, di pabrik teh, wenang s a r a t o e s p e r s e n.

Saoer adjengan, eta teh geus aja rengkolna dina Al-Qoeränoel-Karim, malah Aboeja oge rada inget: „fankihoeoeoe, fankihoeoeoe . . . . . . ., lah naon toeloejna teh baroedak? Aboeja mah bet poho deui, da toeloejna make maaa tobala-tobala kitoe geuning. Lah, naa . . . . ari geus kolot koe pohoan. Sidik pisan make t o b a l a - t o b a l a djeung nisaïna teh. Ngan bae anoe sidik pisan teh Soendana, saoer adjengan teh kieu:

„Pek karawin ti antara kaom iboe; sakarep maraneh, rek doea, rek tiloe, masing rek opat oge, ngan bae lamoen sakira-kira moal bisa ngadjaga kaadilan mah, w a h i d a h, hidji, hidji, hidji baeh."

Dina palebah „kaadilan" djeung „wahidah" koe Panoetan oerang s. a. w. ditapsilan, jen moal sarerea bakal bisa njekel naratja kaadilan teh, sabab hesena loear biasa, noe matak saoer adjengan, teh leuwih hade w a h i d a h bae.

Djadi ajeuna tetela ka sarerea, jen Aboeja ngabonggolanana napsoe hajang njieun rekah fabriek teh lain karana adjrih koe inih dan itoeh, tapi itba kana dawoeh Rosoel.

Meureun sakabeh anak intjoe, ajeuna mah pada ngajakinkeun kana kadjempolan Aboeja ti semet ajeuna ka toekang dina djogolna reudjeung napsoe. Al hamdoe lillah, berkah anak intjoe noe koe Aboeja dipenta.






## Noe Kadoea.

Kamari ieu geus diwawarkeun dina ieu s.k. moesibatna Boepati Bodjonegoro, tina perkara ngagelapkeun roepa$^2$ doeit titipan, sarta nepi ka ditibanan hoekoeman boeina 2 taoen, ari ieu bet geus djol deui bae anoe noetoerkeun, nja eta Boepati Magelang, anoe dienstna geus leuwih ti 30 taoen, katoeroeg-toeroeg djaba ti djadi boepati teh, djadi lid Volksraad, minangka djadi kapertjajaan rahajat djeung wawakil rahajat, ari ajeuna bet katjingtjirihi.

Sanggeusna kakoesoetan ieu regentschap (Magelang) temboes ka Kdj. Goepernoer Midden Java (Semarang), sarta geus katimbang kasidikanana, toeloej Kdj. Boepati Danoe Soegondo, dipiwarang verlof ka loear kaboepaten, soepaja rineh papariksaanana. Ana gorehel teh, ngarawa deui bae loes-lesna doeit teh. Tjek roepa$^2$ s. kabar, noe djadi babakoe anoe teu poegoeh losna teh, doeit kaboga desa$^2$, geus kitoe ditambahan koe roepa$^2$ doeit perkoempoelan noe ditjekel koe kaboepaten, saperti doeit koempoelan „Boedi-Rahajoe". Malah noe djadi mantri kaboepaten djeung djoeroe-toelisna oge, kabarerang sarta doeanana geus diontjlah dines.

Saajeuna kakara sakitoe noe kapanggih, sarta keur ditaloengtik di bagian sedjen. Tjek sawareh bedja, noe djadi Boepatina oge ajeuna geus disehor.

Dina kira$^2$ 10 taoen ka toekang ieu boepati geus dipaparin pitoeloeng, lantaran geus katjaritakeun ngentja ngatoehoe sambetanana, koe djalan didjedjeran ngindjeum doeit ti Bank. Roepana bae doeit beunang ngandjoekna teh teu tjoempon keur kasoesahna, noe matak ajeuna kaboektian kitoe deui.

Waktoe keur ngabadamikeun gadjih ponggawa B.B. di Volksraad, nja lid djrg. Danoe Soegondo pisan (Boepati Magelang) anoe teu moepakat naek-naekkeun gadjih B.B. teh, sabab tjenah, geus tjoekoep; sedeng andjeunna teh wawakil ti P.P.B.B. Atoeh waktoe harita teh pohara djadi tjaritana di eta golongan teh. Ari ajeuna bet tamiang meulit ka bitis, anoe njeboet „tjoekoep, tjoekoep" pangheulana asoepna kana pitapak.

—o—

## Bodjonegoro kalaparan.

Nilik kana kaajaan tanahna ieu regentschap, anoe sakitoe keringna djeung kengna teu matak heran pisan aja bahaja

kalaparan, katoeroeg-toeroeg di Djawa Wetan mah mindeng oge kabedjakeun aja bahaja noe saroepa kitoe teh. Nagara dina sawaktoe ajeuna keur meudjeuhna asik ngoeroeskeunana; ngirimkeun djagong aja 200 karoengna, beas 50 karoeng geusan marab noe langlajeuseun. Djaba ti eta njieun elos gede keur roemah sakit dadakan, anoe dioeroes koe hidji doktor djeung 4 mantri verplegers.

Nepi ka ajeuna dina eta roemah sakit teh geus aja 4-5 na noe maraot lantaran gering koe koerang teda; anoe kaitoeng gering pajah koe eta bahaja, aja 85 awewe djeung 141 lalaki, kolot boedak.

S.k. Java Bode ngiritik pohara lantaran doeit kas Asib noe djoemblahna f 40.000 tjenah sina njirekem di bang bae.

Bener henteuna ieu kiritik tangtoe pehak oerang moal bisa njaksian, ngan anoe poegoeh bae di sawareh tempat mah moenasabah matak heraneunana, lantaran kanjarahoan loba pisan beubeunangan Asib teh, tapi teu pati karasa pertoeloenganana.

—o—

## Angkatan Boepati.

Djrg. R. Hardiwinangoen Patih Indramajoe anoe didjoengdjoeng loenggoeh kana djadi Boepati di Rangkasbitoeng, sarta meunang gelaran Rd. Toemenggoeng Hardiwinangoen, dina minggoe ieu geus dipestakeun rongkah di societeit Indramajoe sarta koerang leuwih 1000 na noe noengkoelan, bari meunang roepa-roepa tanda sotja. Tjenah eta teh hidji tjitjiren jen Kdj. Toemenggoeng katjida popoelerna.

Angkatna ti Indramajoe dina poë Senen, kalawan mangpirang-pirang anoe djadjap. Poekoel satengah satoe beurang geus soemping ka Belaradja, sarta dipapag koe ahli-ahli Banten. Papasrahan kaboepatenna tjenah, rek diajakeun dina tapel wates Pandeglang djeung Rangkasbitoeng. Malem Salasana diajakeun tajoeban di gedong kaboepaten Rangkas.

Ieu Kdj. Toemenggoeng teh, noeroetkeun tjarita, toenggal ahli waris kaboepaten Rangkas keneh, nja eta toeroenan Boepati anoe samemeh digentos koe ramana marhoem Kdj. Lebak noe poepoes di Tjiandjoer.

Ngistrenan oepisilna teu atjan aja embaranana, ngadago poetoesan ti karesidenan Serang meureun.

—o—

## Ngistrenan Panghoeloe Landraad Meester.

Warta dina s. k. Pamandangan kamari ieu patali sareng angkatan Djrg. Hadji Moehamad Nasir, Panghoeloe Poelo Gadoeng, diangkat djadi Panghoeloe Landraad katoet kana Voorzitter Raad Agama di Meester Cornelis, diajakeun rioengan pasamoan di kantor Raad Agama di Mr. Cornelis, anoe teu woedoe rame, diloeoehan koe pirang-pirang oelama ti sawewengkon Mr. Cornelis. Di antawis noe saroemping meh sadajana para djrg. Panghoeloe ti Batawi sareng Mr. Cornelis baladir. Djabi ti eta Voorzitterna katoet anggahota-anggahotana sareng Griffierna ti Mahkamah Tinggi Islam, sareng pirang² ambtenaar ti kantor Landraad Mr. Cornelis.

Dina eta pasamoan djrg. H. M. Nasir biantara ngedalkeun kasjoekoeranana ka Goesti Noe Maha Kawasa sareng kabingahanana dina waktos eta, djalaran andjeunna ngaraos dilimpahan kapertjantenan ti oemoemna para oelama di bawahan Mr. Cornelis, nja kitoe deui ti fihak Pamarentah parantos kapasrahan kawadjiban anoe abot sanes loemajan, anoe kedah dipangkoe koe mantenna dina kapangkatan noe nembe katampi Namoeng saoerna sanaos abot, andjeunna kagoengan kajakinan, wireh baris jasa njaosan oepami kalawan pangdeudeulna para oelama sareng pingpinanana wawakil-wawakil Pamarentah di Mahkamah Tinggi Islam.

Teras disamboeng koe djrg. Kiai H. Moehammad Isa, Voorzitter Mahkamah Tinggi Islam anoe ngabeberkeun pirang² pitoedoeh sareng nasehat anoe keuna kana agemanana noe djadi sesepoeh Islam, langkoeng² pikeun noe djaradi Panghoeloe Landraad.

Parantos kitoe aja deui noe dipaparin kasempetan pikeun njararios, satjaranasabasana, pada njaranggakeun pamoedji sareng pandoe'a. Ti antarana noe katimbang perloe diterangkeun di dieu nja eta biantara-biantarana para djrg. Kiai H. Abdoerochman sareng Kiai H. Mh. Hasan, doeanana lid² Mahkamah Tinggi Islam, sareng pidatona djrg. Hoofdpanghoeloe Batawi.

Djrg. K. H. Abdoerahman ngadadarkeun, wireh kaloenggoehan Panghoeloe teh nanggoeng doea roepi tanggelan noe pohara, ja'ni:

a) kawadjibanana terhadep hiroep koemboeh,
b) kawadjibanana terhadep pingpinan pikeun achirat ka oemoemna Moeslimin di bawahanana.

Kalawan dienasan koe hadits dietjeskeun deui, wireh Panghoeloe² teh dina perdjalanan kapangkatanana dibagi tiloe bagian, nja eta:

1. Panghoeloe noe faham kana elmoena (hoekoem Alloh), tapi tonggoj bae sok ngalanggar. Noe kitoe dosa loear biasa.

2. Panghoeloe noe teu patos oeninga kana hoekoem², tapi peupeuleukeuk wawanian ngadjalankeun djabatan Panghoeloe (langkoeng² dina djalan kakhodian). Anoe kitoe oge idem sapertos bieu.

3. Panghoeloe noe bidjaksana, ja'ni tjoekoep ilmoe pangaweroehna sareng tjekap pertjeka ngadjalankeunana. Noe kitoe diseboet Imamoel 'adil sarta keur Panghoeloe noe kitoe ditjawisan soerga.

Doepi biantarana djrg. K. H. M. Hasan ngababarkeun kalawan dalil haditsna, wireh Panghoeloe teh di lebet ngadjalankeun kawadjibanana dimisilkeun salamina njatjandak peso seukeut di djero salirana, sarta eta peso teh sapaosna ngantjam ngabinasa kana salirana samangsa teu leres ngadjalankeunana kawadjiban.

Sakitoe oenina warta.

—o—

## Moesjawarah Islam.

(Tina Sin. Pas.)

Njoemponan djangdjina Kdj. Boepati Bandoeng „R.A.A. Wiranata koesoemah" dina tablig akbar di Himpoenan Soedara tgl. 27 - 28 Juli 1938 poë kamari Rebo tgl. 25 Januari 1939 di gedong R. R. Bandoeng, kalajan dipingpin koe Kdj. Boepati koe andjeun geus diajakeun koempoelan anoe diloeoehan koe para Kiai seueurna 19 oerang, sareng wawakil-wawakil ti sababaraha koempoelan agama diantawisna aja ti VPI, ti AHI, PRS, ti AII, ti Basjarijah, ti Daroelmoetaalimin, Moechtarijah, Ianah, Hasanijah, Choërijah, Nahdatoel oelama, PO, Moehammadijah, PPDP, Persatoean Islam, Pendidikan Islam, Pendidikan Islam PS II, sareng PCTIB.

Ti pihak para Kiai noe saroemping teh para Adjengan: Dimjati (Soekamiskin), Abdoel Rofik (Manggahang), H. Dachlan (Tjibabat), H. Naksabandi (Tjinoenoek), H. Hasboellah (Djongor Tjiparaj), H. Dimjati (Babakan Tjiparaj), Iping (Tjibabat), Rahmat (Bangbajang), Soedja'i (Tjileunji) sareng Habib Oesman (Balonggede Bd).

Ti Pakoempoelan noe saroemping teh para djrg. Hoofdpanghoeloe (R. H. Abdoelkadir), R. Mhd. Sarbini (Adj. Hoofdpanghoeloe), R. H. M. Koerdi (Lid Raad Agama), D.K. Ardiwinata, K.H.M. Tamim, R. E. Poerawinata, M. H. Achmad Hidajat sareng R. Moeh. Ishak.

Sagedengeun Kdj. Boepati noe linggih mingpin ieu kempelan nja eta para djr. Patih, djr. Hoofdpanghoeloe, sareng Adj. Secretaris.

Poekoel 3. siang kempelan diboeka koe Kdj. Boepati.

Ngawitan mantenna ngoetjapkeun assalamoe'alaikoem sarta noehoen, doemeh sadaja merloekeun kana ieu pangadjak, anoe bareto geus dikedalkeun waktoe koempoelan oemoem Persis di Himpoenan Soedara tea nja eta maksoedna di dieu oerang bisa „djongdjon barempoeg neangan bebeneran tina roepa - roepa masãlah dina agama Islam anoe nimboelkeun pasalia papahaman" sarta mindeng dipareboetkeun dina koempoelan oemoem, tapi henteu daekeun tjotjog bae.

Koe sabab kitoe moegi - moegi bae djalan anoe baris dipake koe oerang ajeuna bisa kapanggih boeahna, bisa tepi kana djoetjoengna, sarta koe ingetan bisa katepi ieu maksoed teh sabab koe djalan ajeuna mah sarat-saratna lengkep:

Saperkara: sarerea anoe aja di dieu katoedjoel katimbang tjoekoep bisa miloe nimbang dina pasal-pasal noe baris dibarempoegkeun teh, djadi henteu saperti dina koempoelan oemoem loba anoe nongton anoe bisa oge nimbang terkadang teu ngaloearkeun pikiranana.

Kadoea: di dieu oerang sadia parabotna Qoerãn djeung kitab-kitab anoe sedjen sarta bisa ngajakinkeun dipariksa

oenina reudjeung salse, sabab henteu koedoe sakabeh pasal anoe pasalia dipahamna tea dianggeuskeun ajeuna, bisa ditoengtoet mana anoe kaboeroe, sarta ieu koempoelan bisa disamboeng-samboeng, djadi oerang henteu koedoe goeroeng goesoeh doemeh kasedekkeun koe waktoe.

Katiloe: di dieu oerang bisa nanja timbangan saoerang-saoerang kalawan sabab-sababna anoe patri.

Kaopat: beubeunangan oerang ngabadamikeun boeahna, poetoesanana basa ditjatet sarta bisa diembarkeun ka oemoem, diterangkeun pro djeung contrana. Djeung sedjen-sedjen deui hadena oerang ngabadamikeun make djalan ieu teh.

Pikeun ngentengkeun babadamian geus ditjatet aja 35 masälah anoe biasa sok dipareboetkeun.

Djadi ningal sakieu karoewetanana garapeun mah tangtoe pisan dinten ieu mah oerang moal waka bisa prak ngadamel permoesjawaratan teh, margi kedah ngadeg heula Werkcomitena.

Sadaja anoe karagoengan masälah tina roepi-roepi pasal tea diboemi serat, naon margi-margina noe mawi pro atawa tegen ladjeng seratanana kintoenkeun ka werkcomite tea. Engke koe werkcomite dikintoenkeun deui ti noe pro ka noe tegen sareng sawangsoelna.

Sabada ngadjawab kadoea kalina teroes koe comite dikintoen deui ka masing-masing noe ngadamel katerangan tea nja eta bisi bae sadrah atawa bisi aja deui hoedjah sanes.

Dina sadjero ngabadamikeun masälah-masälah tea, eta masälah-masälah anoe keur dibadamikeun teh oelah dipareboetkeun dina koempoelan oemoem, djadi dina sawaktoe badami mah pasal eta mah ditoenda bae, eugke oge dimana geus poetoes koedoe diembarkeun.

Djadi anoe koedoe diembarkeun teh koe ieu koempoelan nja eta:

I. Oepama conclusiena (poetoesanana) 2 pihakanana anoe mareboetkeun beberan dina eta masälah tjotjog (accoord) tegesna satimbangan.

2. Oepama anoe 2 pihak teh teu bisa tjotjog timbanganana tepi ka waktoe eta.

Oepama sala-sahidji poetoesan anoe bieu teh geus diembarkeun, eta masälah oelah dipareboetkeun deui dina koempoelan oemoem, enggeus bae teu koedoe dipadoekeun deui, sabab teu aja mangpaatna. Tapi teu djadi halangan salasahidji pihak atawa doeanana nalek deui eta masälah sadjelas-djelasna, sarta beubeunanganana, oepama enja aja pamanggihna anoe anjar bisa dibarempoegkeun deui dina koempoelan ieu sarta sateroesna dioeroes sakoemaha perdjalanan tadi bae.

Sadaja hadirin, timbangan kaoela koe djalan kitoe tjoekoep kaloeasanana pikeun oerang neangan bebeneran dina roepa-roepa masälah noe ditataan tadi tea, tepi ka enggeusna, sabab kaoela pertjaja jen andjeun sadaja engke dina ngaloearkeun pikiran teh pada nganggap dasar Islam tegesna nja eta:

— neangan bebeneran keur oerang pribadi dj. keur oemat Islam saoemoemna;

— nganggo timbangan manah noe beresih teu kadjoeroeng koe napsoe, henteu kahalangan koe kalingseman, estoe tjlik poetih tjlak herang (eerlijk en op recht); oepama teu kitoe siga pisan anoe adoeadoean, aja basa noe eleh era, di dieu mah pibasaeunana: oentoeng manggih bebeneran dadasar kajakinan keur sarerea.

— Nganggo basa tata sareng boedi anoe pantes sarta dina conclusiena anoe tetela: boh a k o e r, boh h e n t e u, boh s a m a r keneh, nganggo keterangan anoe patri.

Sakoer anoe dibarempagkeun di dieu henteu sae ditjarioskeun di loear, maksadna sanes ngarasiahkeun, da sanes pasal anoe koedoe dirasiahkeun, tapi ngadjagi salahna bedja anoe biasa sok ditambahan atawa dikoerangan koe djelema anoe maseakeun, eta sok djadi panjakit kana kaloeloesanana djalan ngoedag maksoed oerang noe sakieu aloesna, nja eta njieun karoentoetan dina djalan ibadah.

Kapanasaranana oemoem engke ogè kapan dina poetoesan sanggeus diembarkeun sabatae.

Djrg. S o e t a l a k s a n a ti Moehammadijah nerangkeun jen kalintang moefaktna kana ngadegna ieu Comite moeng bae dina lebah tjara-tjarana ngabarempoegkeun moendoet soepaja sakali bae dikirimkeunana ka noe ngadaramel katerangan teh entong doea kali. Oepami geus katampi roepa² katerangan pro at. tegen, di dinja ladjeng ngadamel kempelan pikeun ngabarempagkeunana.

Djrg. D. K. A r d i w i n a t a: Moefakat dikirimkeun doea kali, sabab bisi aja katerangan ti pihak lawan engke aja deui hodjah sedjen. Atoeh moepakat bae kana hodjah lawan tea, teu aja halanganana pikeun sadrah narik kombali timbanganana ti heula.

T. H a s a n: Naha sadajana parantos accoord, ngadamel katerangan teh koe djalan schriftelijk (nganggo seratan).

Sadaja sami ngedalkeun moefakat.

T. Hasan: Oepami accoord, njoehoenkeun soepaja noe dibahas teh oelah waka loba², pilih bae masälah hidji² toengtoet.

V o o r z.: Ajeuna mah oerang teh, oerang pastikeun heula, masälah mana atawa bab naon anoe koedoe dibarempoegkeun teh. Engke oerang pilih noe mana noe pangheulana koedoe dibadamikeun.

Djadi pagawean garapeun ajeuna mah:

I. Njanggakeun soerat (voorstel) saha hidji-hidjina noe koedoe dipilih djadi rengrengan lid Comite.

II. Netepkeun masälah noe rek dimoesawarahkeun.

III. Ngintoenkeun katerangan tina eta masälah² tea. (Pikeun saheulaanan Secretariaat ieu Comite teh di kantor Kaboepaten bae).

IV. Voorstel (nganggo serat) saha noe kedah djanten Secretarisna. Kedah djalmi anoe pinter pisan, noe tiasa basa Walanda, Inggris, Arab soemawonna Soenda, Malajoe mah, margi tangtos serat sinerat sareng ngempelkeun eta katerangan² tea. Toer tina ieu katerangan teh, oerang soehoenkeun deui adviesna ti nagara² sedjen, saperti ti Mesir.

W a k i l A. I. I.: koe djalan schriftelijk mah, kapan ajeuna oge dina soerat² kabar sering noe medar roepi² soeal noe teu tjotjog, teu aja bae kapoetoesanana.

Voorzitter: Nja eta ajeuna mah oerang make djalan anoe lengkep, kalajan atoeran, katartiban, malah ka pajoen oerang tetepkeun r e g l e m e n t v a n O r d e n a. Oerang make atoeran tjara ngabadamikeun roepa² hal di Volksraad, make dibagi-bagi dina sababaraha termijn.

A d j. H i d a j a t: Njoehoenkeun ditetepkeun bae ti ajeuna, masälah² anoe kalangkoeng pentingna, soepados diheulakeun dimoesjarahkeun. Oepamina bae pasal talkin, kapan eta teh geus mangpoeloeh-poeloeh taoen diaranggo, toer nepi ka kiwari aja sababaraha ratoes djelema di sa-Indonesia anoe nganggo. Tapi aja noe njempad. Koe margi eta perloe hal ieu diheulakeun. Djabi ti eta seueur deui noe sanesna noe parenting sareng perloe enggal dibadantenkeun teh, kajaning bab taklid, niat solat, enz.

D j r g. D. K. A r d i w i n a t a: Ajeuna mah atoeh moegi ditetepkeun bae ti pajoen anoe dimoesawarahkeun teh 5 masälah nja eta: 1 bab talkin. 2 bab taklid. 3 bab niat solat. 4 bab tawasoel. 5 bab iboe rama Kdj. Nabi s.a.w.

D j r g. H a s b o e l l a h njoehoenkeun ditambih deui koe masälah: salat djoemaah doea kali sareng bab lebaran (Idil-fitri) nganggo etangan hisab.

(Ieu voorstel djrg. Hasboellah henteu ditampi koe vergadering).

D j r g. D i m j a t i: Kiai² mah widina ngawoeroekkeun elmoe teh diwatesanan kitabna koe Pangagoeng. Naha dina ieu oeroesan widi ngoengkab kitab² sanesna?

Voorzitter: Teu aja wagelanana.

Vergadering moetoeskeun jen sadajana noe hadirin kedah ngasongkeun voorstel noe kaoengel di loehoer (I t/m IV tea). Deui soepados ngahatoerkeun katerangan² tina mas'alah² anoe kaoengel sakoemaha voorstelna djr. D. K. Adiwinata noe kaoengel di loehoer ti 1 doegi ka 5 tea.

Dina ping 12 Februari 1939 bade ngadamel kempelan deui.

Kempelan lekasan taboeh 4 sonten kalajan kawiloedjengan.

—o—

## Inna lillahi . . . . .

Tjiandjoer oemoemna, choesoesna Pangaosan Al-Moehtafal, dina saajeuna kaelang-elangan koe hidji sesepoeh anoe pangabogohna dina keur djoemeneng teu aja lian ngan djengkar ka masdjid ka pangaosan (madrosah), dina dinten Kemis bada asar minggoe kamari parantos moelih ka rohmatoelloh, dina joeswa ± 87 taoen.

Pamoegi sadajana para ahli teu aja sanes kadjabi ti arwahna ieu toekang ibadah Rd. Hdj. R o e s l a n, pinendak sareng rohmat Goesti Noe Moerbeng Reh.

Soegri anoe loentoer galih disoehoenkeun hadiahna, koe maos fatihah, qoelhoe, falak binnas kanggo arwahna almarhoem Rd. Hdj. Roeslan.